WIKIPEDIA

# Fiteny maltey

Ny **fiteny maltey** dia fiteny hamito-semitika (na afro-aziatika) ao amin'ny fianakaviam-piteny semitika. Izy no hany tenim-pirenen'i Malta sady, miaraka amin'ny fiteny anglisy, iray amin'ny fiteny ofisialy roan'io firenena io. Iray amin'ireo fiteny ofisialy miisa 24 an'ny Vondrona Eoropeana koa izy sady ny hany fiteny semitika ao amin'io vondrona io. Io ihany koa no hany fiteny semitika soratana amin'ny tarehin-tsoratra latina ahitana mari-tsoratra toy ny teboka soratana ambony litera sy tsipika mandry soratana anaty litera.

Nipoitra avy amin'ny fiteny arabo sisiliana ny fiteny maltey. Ny fiteny arabo toniziana no manakaiky azy ka mifankahazo fiteny amin'ny ampahany ny mpiteny maltey sy ny mpiteny arabo toniziana.

Tokony ho 500 000 eo ny isan'ny mpiteny maltey ka ny 400 000 monina ao Malta, ny sisa dia ireo Maltey nifindra monina any Aostralia, any Kanadà, any Jibraltara, any Italia, any amin'ny Fanjakana Mitambatra ary any Etazonia. Miteny maltey koa ny taranaky ny Maltey ao Frantsa, izay nifindra monina tany Alzeria sy any Tonizia nandriotra ny vanimpotoan'ny fanjanahantany, ka niorim-ponenana tao Frantsa taorian'ny fahaleovan-tena nifanesisesy.

---